WIKIPEDIA

# Alheimurin

Frá Wikipedia, hin frælsa alfrøðin



**Alheimurin** veksur alla tíðina, og alt førkar seg longur burtur hvørt frá øðrum. Í ófatiliga stóra rúminum, alheiminum, er alt, sum til er: t.d. sólin, vetrarbreytin, gongustjørnurnar og allar aðrar stjørnubreytir. Tað, vit vita um alheimin, hava vit sæð í stórum spegilskikarum, *teleskopum*, sum kanna radioaldur, røntgenaldur, ljós og aðrar geislar, sum koma til okkara úr rúmdini. I alheiminum eru nógvar mia. stjørnubreytir. Rúmdarfrøðingar flestir halda, at stjørnubreytirnar standast av gassløgum, sum send vórðu út í stórari spreinging fyri mia. árum síðan.

Hyggur tú í teleskop, sært tú stjørnubreytir, sum eru mió ljósár burturi. Tú sært tær ikki, sum tær eru nú, men sum tær vóru fyri langari tíð síðan, tá ið ljósið fór úr teimum. So á ein hátt sært tú aftur í tíðina. Ljós fer um 300 000 km/sek - 9500 mia km. um árið. Hetta strekkið kalla vit eitt ljósár.